# ГІУЛЛАКХАХ ДИКАЧУННА ТІЕНИСВАР ДЕХАР А, ЦУЬНАН ЛАМАЗ А
# АЛ-ИСТИХА́РАХІ – СОЛАТУЛ-ИСТИХА́РАХІ

Адама Султана Олхазар

Истиха́ра ламаз даран маьIна

Истиха́ра ламаз даран маьIна – лекха хинволчу АллахIе дехар ду, хьайна дан лууш долчу цхьана гIуллакххехь Цо хьо Ша хаьржина, Шена гергахь гIолий а, дика а долчунна тIеверзор.

Деле гIуллакххех дикачунна тIенисвар дехаран а, цуьнан ламазан а хьукм

Массо Iелам-нехан бартхиларца, цхьа гIуллакх дан лууш волчо, АллахIе оцу гIуллакххах дикачунна тIенисвар дехар а, и доьхуш истиха́ра-ламаз дар а суннат ду. Иза иштта хиларан тешалла ду лахахь хьахийна долу хьадис.

Истиха́ра ламазан дозалла

СаIда – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хIара хьадис: «А́даман кIентан ирсах ду цо АллахIе шена шен гIуллакххах дикачунна тIенисвар дехар».[1]

IабдуллахIан кIанта Жабира – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тхуна Iамадора массо хIуманна тIехь истиха́ра (дикачунна тIенисвар дехар) дар, ша тхуна Къуръанан тIера сурат Iамош санна. Цо олура: «Шайна цхьа хIума дан дага деанчо, ши ракаIат (ламаз) дойла, перз ламаз а доцуш (суннат ламаз), тIаккха цо олийла: «Алло́хIумма инни́ астахи́рука биIилмика, ва астакъдирука бикъудратика, ва асъалука мин фадликалIази́м, фаиннака такъдиру ва ла́ акъдиру, ва таIламу ва ла́ аIламу, ва анта Iалла́мулгIуйу́б. Алло́хIумма ин кунта таIламу анна хIазалъамра […] хайрун ли́ фи́ ди́ни́, ва маIа́ши́ ва Iа́къибати амри́, факъдурхIу ли́, ва йассирхIу ли́, сумма ба́рик ли́ фи́хIи. Ва ин кунта таIламу анна хIа́залъамра […] шаррун ли́ фи́ ди́ни́, ва маIа́ши́ ва Iа́къибати амри́, фасрифхIу Iанни́, васрифни́ IанхIу, вакъдур лийалхайра хьайсу ка́на, сумма ардини́ бихI».[2]

Муьлха гIуллакхана дан деза истиха́ра ламаз?

Билггал вон дуй а, дика доций а хууш долчу хIуманна истиха́ра ламаз ца до, хIунда аьлча и санна долу хIума дар йа мегаш дац, йа дика дац, ткъа хIара ламаз диканиг доьхуш деш ду.

ХIинцца ца дича ца долуш долчу важиб хIуманна а истиха́ра ламаз дан ца оьшу, хIунда аьлча иза харжам болуш хIума дац, дина чекхдаккха дезаш ду.

Билггал дича дика дуй а, мелехь дуй а хууш долчу цхьана хIуманна а истиха́ра ламаз дан ца оьшу, хIунда аьлча иза а билггал дика дуй хууш дерг ду.

Делахь а, истиха́ра ламаз дича дика хир ду, билггал дича дика дуй а, мелехь дуй хууш долу ши хIума доьхь-доьхьал хIоьттина делахь, цу шиннах уггар дикачунна тIенисвар доьхуш. Кхин а, хан еха йолуш долу важиб хIуманна хьалха лаьтташ цхьа новкъарлонаш елахь а истихара ламаз дича дика ду,

[1] Ахьмад. Хьафиз Ибн Хьаджар Ал-Iаскъоланийс – Дала къинхетам бойла цунах – «дика» ду аьлла иза, «Фатхьул-Ба́ри́» тIехь, 18/171.
[2] Бухари а, кхиберш а. Оцу хьадисехь долчу доIанан маьIна жимма лахахь догIур ду.

масала, новкъахь цхьа кхерамаш болуш хан-зама елахь, цу заманахь хьадж дарна истихара ламаз дар санна.

Ткъа уггар дукха истихáра ламаз дан тарлуш долу хIуманаш – мегаш долу хIуманаш ду, йа важиб а, мустахьабб а, йа хьарам а, макрухI а доцуш, царна юккъара долу хIуманаш ду, масала цхьа хIума иэцар, цхьанхьа вахар, цхьанхьа деша хIоттар, цхьанхьа балха хIоттар, зуда ялор, иштта кхидIа а.

Маца дан деза истихáра ламаз?

Шена цхьа гIуллакх дан дага деъча, истихáра ламаз дале хьалха, и гIуллакх девзаш хир бу аьлла хетачу дикачу нахах а, говзанчех а дага вала веза. Лекха хинволчу АллахIа аьлла: ⮜Церах дага а вала хьо (хьайн) гIуллакххехь⮞[3]. ТIаккха, церах дагаваьллачул тIаьхьа, и гIуллакх шена пайденна дуй хиъначул тIаьхьа, АллахIе деха деза, истихара ламаз дан деза.[4]

Истихара ламаз дан ца мега, и санна долу кхидолу суннат ламазаш дан ца мегаш йолу хенашкахь. И хенаш а йоцуш, кхечу муьлхха а хенахь дан мега иза.

Муха деха мегаш ду АллахIе, шен гIуллакххах дикачунна тIенисвар?

Шен гIуллакххах дикачунна тIенисвар АллахIе дехар кхаа кепара ду:

1) Парз ламаз а доцуш, йа цхьа а кхин ламаз а доцуш, къаьсттина, истихара ламаз дан аьлла ниййатца ши ракаIат ламаз а дина, тIаккха цул тIаьхьа хьадисехь деана долу доIа дар. ХIара кеп уггар дика кеп ю.

2) Нагахь санна, къаьсттина истихáра ламаз ца далахь, кхечу ламазца цхьаьна истихáра ламазна а ниййат а дина, тIаккха цул тIаьхьа хьадисехь деана долу доIа дар. Иштта дан а мегаш ду.

3) ДоIанал хьалха ламаз а ца деш, деккъа цхьа доIа дар. Иштта дан а мегаш ду.

Истихáра ламазан ракаIаташ

Истихара ламаз ши ракаIат дича уггар дика ду, хьадисехь деана ма-дарра. Амма цхьамма шина ракаIатал сов даккхахь – иза а мегаш ду.

Истихáра ламазан куц

Истихара ламазан куц кхидолу ламазаш санна ду. Дукхах болчу Iеламнаха, истихара ламазан хьалхарчу ракаIатехь, Фатихьатал тIаьхьа «Къул йа аййухIал-кафирун» дешча дика ду, шолгIачу ракаIатехь Фатихьатал тIаьхьа «Къул хIуваллохIу ахьад» дешча дика ду аьлла. КхидIа дерг, массо хIума кхечу ламазехь санна ду.

[3] Сурат «Áл Iимран» 159 айат.
[4] «Ал-Азкáр», Имам Нававий, 214 агIо.

Ламаз динчул тӀаьхьа, салам деллачул тӀаьхьа, къилбехьа вирзина а волуш, ши куьг хьала а айдина, хьадисехь деана долу доӀа дийр ду, оцу доӀанал хьалха а, тӀаьхьа а АллахӀана хастам а беш, АллахӀан Элчанна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – салават а дуьллуш, доӀан даран дерриге гӀиллакхаш лар а деш. ДоӀа хӀара ду:

«Аллóхӏумма иннú астахúрука биӀилмика, ва астакъдирука бикъудратика, ва асъалука мин фадликалӀазúм, фаиннака такъдиру ва лá акъдиру, ва таӀламу ва лá аӀламу, ва анта ӀаллáмулгӀуйýб. Аллóхӏумма ин кунта таӀламу анна хӀазалъамра […] хайрун лú фú дúнú, ва маӀáшú ва Ӏáкъибати амрú, факъдурхӀу лú, ва йассирхӀу лú, сумма бáрик лú фúхӀи. Ва ин кунта таӀламу анна хӀáзалъамра […] шаррун лú фú дúнú, ва маӀáшú ва Ӏáкъибати амрú, фасрифхӀу Ӏаннú, васрифнú ӀанхӀу, вакъдур лийалхайра хьайсу кáна, сумма ардинú бихӀ».

МаьӀна: «Йа АллахӀ! Со Хьоьгара доьхуш ву Ахь Хьайн Ӏилманца суна дика дар а, Хьайн ницкъаца Ахь ницкъ балар а. Ас Хьан боккха къинхетам боьху Хьоьга, бакъдолуш Хьо ницкъ болуш ву, ткъа со ницкъ кхочуш вац, Хьуна хаьа, суна ца хьаьа, Хьо къайлах дерг хууш верг ву. Йа АллахӀ! Хьан Ӏилмангахь, хӀара сан гӀуллакх (шена лууш долчун цӀе йоккхур ю) суна сан динехь а, сан дахарехь а, сан тӀаьхьлонехь а (йа иштта эр ду: герга йолчу хенахь а, я генарчу хенахь) дика хилар делахь, суна ницкъ ло Ахь оцу гӀуллакх тӀехь, суна иза атта а де Ахь, юха суна цунах беркат а де Ахь. Ткъа нагахь санна Хьан Ӏилмангахь, хӀара гӀуллакх суна сан динехь а, сан дахарехь а, сан тӀаьхьлонехь а вон хирг хилар делахь, суна гена даккха Ахь иза, со цунна тӀера дӀа а верза ве Ахь, цул диканиг дан ницкъ а ло Ахь суна, иза миччахь делахь а, юха со цунна реза а ве Ахь».

Цхьаболчу Ӏелам-наха, и доӀа шена луучо сужудехь, йа ташаххӀудал тӀаьхьа а дан мегар ду аьлла, делахь а гӀолийниг хьадисехь ма-дарра ламазал тӀаьхьа дича ду.

Истихара динчул тӀаьхьа, шена жоп хиларга сих вала ца веза бусалба стаг, хӀунда аьлча иза Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дика лерина дац. Цо аьлла: «Шух цхьанна жоп ло, иза сихваллалц, цо аллалц: «Ас дийхира, суна жоп ца дели».[5]

Истихара – доӀа а, ламаз а – юх-юха дар

Дукхах болчу Ӏелам-наха билгалдина, цкъа истихара динчул тӀаьхьа а цхьана хӀуманна тӀехь шен цхьа сацам хуьлуш ца хилахь, оццу гӀулкхана иза юх-юха ворхӀозза дан мега аьлла. Цхьаболчара кхин а сов а дан мега а аьлла.

Кхечунна тӀера истихара дар

Мáликийн а, Шáфиӏийн а мазхӀаберчу Ӏелам-наха хьахийна, истихара кхечунна тӀера а дан мега аьлла, Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда

---

[5] Бухари, Муслим, кхиберш а.

цунна – хIокху хьадисана тIе а тевжина: «Шух цхьаьнга шен вешина пайда балахь – пайда бойла цо цунна».[6]

Истиха́ра динчул тIаьхьа хуьлуш дерг

Вай лакхахь ма-дийццара истихара динчул тIаьхьа, шен даго тIелоццуш долу гIуллакх дан мегар ду. Истихара динчул тIаьхьа гIенах цхьа хIума ган деза бохург а, йа дог оцу гIулкхана дастадала деза бохург а хьадисехь бух болуш дац, цундела уьш тидаме леца ца оьшу.

ДIадерзош, Iелам-наха аьлларг эр ду вай: «Цкъа а дохко вер вац вай Кхоьллинчуьнгара диканца гIо а дехна, АллахIах тешаш болчерах дагаваьлларг а, шен гIуллакх кхачам боллуш теллинарг а. Лекха хинволчу АллахIа аьлла Къуръан чохь:

⮜Церах дага а вала хьо (хьайн) гIуллакххехь, ткъа хьайн цунна тIехь сацам хиллехь – тIаккха ахь АллахIана тIе билла болх⮞[7].

Ткъа дика хууш верг АллахI ву!

[6] Муслим.
[7] Сурат «А́л Iимран» 159 аят.